VIKIPEDIYA

# Makedon tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Makedon tili** — hindevropa tillar oilasiga kiruvchi jan. slavyan tillaridan biri, Makedoniya Respublikasining rasmiy tili (2 mln. ga yaqin kishi soʻzlashadi). Lahjalari gʻarbiy, sharqiy, shim. guruhlarga boʻlinadi. Adabiy Makedon tilida 5 ta unli fonema (a, o, u, ye, i)dan tashqari, "r" undoshi ham boʻgʻin hosil qiladi. Urgʻusiz boʻgʻinlar reduksiyasi uchramaydi. "X"dan boshqa barcha shovqinli undoshlar jaranglilikjarangsizlik boʻyicha oʻz juftiga ega. Undoshlar qatorida qattiq — yumshoqlik kuzatiladi. Otlarda kelishik qoʻshimchalari yoʻq, sintaktik munosabatlar analitik tarzda ifodalanadi. Feʼllar murakkab zamon shakllari tizimiga ega. Makedon tili alifbosi kirill yozu-vmga, imlosi esa fonetik qonunqoidalarga asoslangan.[5]

| Makedon tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | Македонски јазик |
| **Mamlakatlar** | Shimoliy Makedoniya<br>Albaniya<br>Ruminiya[1]<br>Serbiya[2][3] |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 1,6[4] – 3,0 million. |
| **Tartiblovchi tashkilot** | Krste Misirkov makedon tili instituti |
| **Turkumlanishi** | |
| **Turkum** | Hind-Yevropa tillari |
| **Til oilasi** | Balt-Slavyan tillari<br>Slavyan tarmoq<br>Janubiy slavyan<br>Sharqiy janubiy slavyan |
| **Alifbosi** | Kirill yozuvi (Makedon alifbosi) |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | mk |
| **ISO 639-2** | mac |
| **ISO 639-3** | mkd |

**Makedon tili** (maked. македонски јазик; makedonski jazik) janubiy slavyan tillaridan biri boʻlib, bu tilda Makedoniya mintaqasida 2-3 million kishi gaplashadi. Makedoniya Respublikasining rasmiy tili.

## Manbalar


1. European Charter for Regional or Minority Languages (http://conventions.coe.int/Treaty/Commun/ListeDeclarations.asp?NT=148&CM=8&DF=23/01/05&CL=ENG&VL=1)
2. Macedonian language, official in Dužine and Jabuka (http://a1.com.mk/vesti/default.aspx?VestID=114939)
3. http://www.isria.com/pages/22_June_2011_99.php
4. Ethnologue (http://www.ethnologue.com/show_language.asp?code=mkd)
5. OʻzME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan*

